# DE ALDE FRÍSKE WETTEN

OER

# DE SÉDIKEN,

ÍN 'T

## liacht der skiednis biskôge;

THRUCH

Mr. PH. VAN BLOM.

---

UTJOWN THRUCH IT

Selskip foar Fríske Tael en Skriftekennis.



To LIOWERD, BY
H. KUIPERS.
1863.

# Foärwird.

---

*De forhanneling, dy ik hjirby oan mín lânsliûe oanbied, is in foärlézing, dy ik, up mín bart, hâlden hab ín 'e miene gearkumste fen it* Selskip foar Fríske tael en skriftekennis, *up de* 16 *July* 1863. *Letter hab ik hiar, up bysundere utnoeging, nog er is foarlézen ín 'e jierlikske byienkumst fen it* Frísk Genoatskip, *de* 6 *Augustus* 1863. *Nu hia, up forearjend oansík fen 't Bistiûr des* Selskips, *iepenlik it lân íngiet, jow ik hiar in líts letterke mei up reis.*

*Oer 'e oanlieding ta dizze forhanneling kin ik hjir swye, umt ik hiar ín 't bigjin fen 't stikje sels meidield hab.*

*Ik hab allinne in wirdsje to sizzen oer it kleed, hwerín hia foar 't liacht kumt.*

*Lézers, hia forskínt foar jimme ín 'e Fríske dracht, diels umdat de wetten fen 't Selskip my búnen, um in foärlézing ín 'e Fríske tael to hâlden, diels umdat de âlde Fríske wetten, dy hjirby yn bihanneling kâmen, hiar it best en natúrlikst ín 'e jinwirdich spritsen Fríske tael werjaen lieten. En dy Fríske dracht is ín 'e haedpunten nei de leste mode. Oant nu ta bílde de ien ús gríze sprake óf ín it kleed fen in Hollanske jiffer, wílst in oar hiar uptoaide ín 'e plunjes fen bet-âld-oer-beppe tiden. Sa waerd hia faek sels foar kenners heal unkenber.*

*In 'e leste tíd hath me, fen 'e kant fen 't Selskip, sín best dien, um mear ienheid ín 'e boekstavering fen 'e Fríske tael to kryen. Sunder hiar óf kumst to forsaekjen, wul me tagelík de*

2-11-32 F.N.e.

*wirden, sa fulle mûgelik, ôfbíldsje lík as se spritsen wirde. Dit is me begún to dwaen mei de útjefte fen it Tídskrift* Iduna *fen it jier* 1863; *dit wirth ek leard ín 'e Fríske spraekkinst fen* G. Colmjon, *dy thruch it Selskip tagelyk mei dizze forhanneling útjown wirth.*

*Ik nim dizze gelegenheid waer, um de fortsiënstelike skriûwer fen dizze spraekkinst iepenlik to thankjen, dat hy er my ier genôch mei ín kennis steld hath, um er by de útjefte fen dizze forhanneling brûkme fen meitsje to kinnen. En umt ik graech in hantsje helpe wul, um ienheit ín 'e spelling to bifoärderjen, hab ik my, sa fulle my dwaenlik wier, oan de foarstelde spelmanear hâlden. In upmerking oer inkele punten mei líkwuls net alhiel oerstallich rekkene wirde.*

*Ik bin 't alhiel mei de skriûwer iens, dat me, by it boekstaverjen fen 'e Fríske tael, allinne brûkme meitsje mat fen Fríske letters, ín 'e wearde, dy hia ín 't Frísk habbe. Oars scoe it Fríske skrift sín Frísk karakter forlieze. Freamde letterteikens ef letterforbiningen, as* æ, ao, ij *en* uw (*Holl. oe*) *matte dus efterbaks skuwd wirde. De skriûwer fen 'e spraekkinst is er fry goed ín slagge, um oan to toanen, dat wy hiar misse kinne. Hy keart derby ta in mear oarsprunkelike koärtheid torêch. Líkwuls makkel hy hwat mear brûkme fen 'e lûdwizers.*

*Lûdwizers waerden oant nu ta ek al thruch de measte skriûwers brûkt.* Gysbert Japiks *skreaw:* âd, lân, bêst, bôle; Halbertsma *hath:* ré, sé, hân, lân, âld, poärte, goëd; Waling Dykstra *en oren skriûwe buppedien:* în, tîd, blîd; Sytstra *brûkte nog mear teikens. De skriûwer fen 'e spraekkinst bihâlth de thrye oanwísde teikens en stelth oärder up it brûkme derfen.*

*It* sêftteiken ' *tsiennet um de* sêfte, frye *klank fen de* koärte *ef de* toanleaze *to underskieden:* twá, já, ré, sé, wín, lík, út, tún, *ens.*

*It* langteiken (*lieaver breedteiken*) ^, *um de* lange, brede, *faek* duffe *klank oan to wizen:* lân, âld, lêze, rêch, blîd, wîs, lôge, bôle, hûd, mûs, *ens.*

*It* brekteiken ¨ *wísth de* koärte, spialte *klank oan:* beam, beämmen, sied, siëdsje, moal, moällen, koer, koërke, *ens.*

*Sa krye wy de* â *en* ô, *mei forskillende nuances, foär* ao, *de* ê *foär* æ, de û *foär* uw (*Holl. oe*). *Dat bifoardert koärtheid, dudelikheid en oarsprunkelikheid.*

*De* u *hath ín it Frísk twa forskate klanken: de Germaenske* u *klank* (*Holl. oe*) *en dy fen de Frankiske* ú dûr, *dy ín Hollân de Germaenske alhiel forkrungen hath en ek ín Fríslân binnen slûpt is. Nu scoe 't stride jin de haedrígle, um de letters to brûken ín de wearde, dy hia ín 't Frísk habbe, as me foär de Germaenske* u *de dûbele letter* uw *ef de Hollânske twaklank* oe *skreaw. Derum matte wy de* u *hjirfoär bihâlde. Mar lík as ín 'e Dútske tael de Germaenske en de Frankiske* u *underskieden skreawn wirde, kinne wy dit, mei bihelp fen it* breedteiken, *ek dwaen, thruch de Germaenske* u (*Holl. oe*) *to skriuwen us* û, *ín* lûd, *ens.*

*As dy* û *koärt en hird útspritsen wirth, den mat hia umtrint klinke, as de Hollanske* o *ín* op, pop. *Sa waerd oant nu ta de* u *ek al fulle skreawn ín* riucht, sliucht, siuch. *Up 'e selde wize wul de skriúwer fen de spraekkinst ek ore wirden, hwer dizze klank ín heärd wirth, mei de koärte* u *speld habbe. Dit is string consequent. In it âld Frísk barde it ek meastal. Men formyth derthruch, dat oan 'e koärte* o, *lík as ín 't Hollansk, twa klanken takend wirde, sa as ín* kom *en* kop; *mar dertsjinoer kryt ín 't Frísk de koärte* u *twa klanken, lík as ín* put *en* prutter. *De dudelikheid wint er dus neat by. It brûkme fen de Germaenske* u *bringt líkwuls dy skriúwwize mei. De tíd scil lere, ef hia byfal fínth.*

*Oerienkumstich de oärder, dy de skriúwer steld hath up it brûkme der lûdwizers, is de* í *séft-koärt en de* î *séft-lang. En der de* y (*ijjet*) *mei de Hollânske* ij *oerien kumt en de* ie *twaklank is, hwerín de séfte* e *bedudelik efter de* i *heärd wirth, sa underskiede wy ek ín 'e útspraek twisken* wít, wîd, wyd *en* wiet.

*De skriûwer hâlth him líkwuls net alhiel oan de wearde fen de twaklank* ie, *as hy dy brûkt ín 'e forline tíd fen tídwirden, dy de lange* î *habbe, b. f.* briek, striek *en oren in pleats fen* brîk *en* strîk. *In summige tídwirden hath líkwuls de forline tíd de twaklank* ie, *sa as ín* siet, smiet, biet *en oren. En dat underskied, dat ín 'e tael sels leith, mat ek ín it skrift bewarre bliûwe, to mear, umdat me dit mei de foarstelde spelwize maklik dwaen kin.*

*Umt it* brekteiken *in* koärte *spialte klank oanwíze scil, matte de wirden, hwerín sa 'n klank foarkumt, ek sa boekstavere wirde, dat se koärt útspritsen wirde kinne. Elk scil* baren (*golven*) *mei in lange* a, *en* barre (*beuren*) *mei en koärte* a *útsprekke. Hwerum? Umdat de vocaal oan 't ein fen in syllabe lang is, en, ôfsletten thruch in consonnant, koärt wirth. Dizze algemiene rígle jilth ek ín 't Frísk, skien der inkele útsunderingen up wêze meye. Derum mat ek de koärte spialte klank altíd thruch in consonnant ôfsletten wirde, lík as ín* beäm-men, stiën-nen, boër-ren. *De skriûwer fen 'e spraekkinst hath líkwuls* beä-men, stië-nen, boë-ren. *Derín kin ik him dus net neifulgje.*

*Like min kin ik dy skriûwer fulgje ín sín brûkme fen 'e* d *efter de* n, *ín wirden, hwer hia al sunt iûwen efterwei sliten is, sa as ín* lând, hând, end, *ens. Hjirín kumt de sucht, um de âlde skriûwwize to fulgjen, hwat al to sterk út. De* d *ín dizze wirden stieth lang net allík mei de* l *en* r *ín wirden as* âld *en* bern. *Hjirín binn' dizze letters altíd ín 'e hearskjende scriûwwize opnâm west; sunder hiar scoen' de wirden undudelik wêze; hia oefenje nog ínfloed út up 'e foargeande klinkers, dy se thruchstrings hwat lang meitsje, en sels wirth de* l *ín summige streken nog útspritsen. De* d *efter de* n *is dertsjinoer noait ín 'e hearskjende scriûwwize upnâm west; de dudëlikheid easket hiar net, en hia stríth tsjin de útspraek, sa as dy al sunt iûwen west is. Hwerum hiar den nog to skriûwen? Sa scoe men ek jinwirdich ín 't Hollansk nog* ende *skriûwe matte. Dat* end *kumt líkwuls*

*oan 'e skriûwer aerdich to pas, um it to underskieden fen it lidwirdtsje, dat hy* en *spelth. Mar it kin him net unbikend wêze, dat* en (*én*), *ín 't âld Frísk, ín it lettere Frísk* ien *wirde moast, lík as* ben, bien *en* sten, stien *wirden is. Sa skreaw* GYSBERT JAPIKS *ek* ien, *dat nog sa speld en ûtspritsen wirth ín* ienige, *hwerfen it de stamme is. Umdat dus it lidwirdtsje, sa as wy dat jinwirdich ûtsprekke, in forkoärting is fen* ien *en umdat dit ek al fulle mei de koärt-skerpe* i *ûtspritsen wirth, spel ik dit as* in, *dat den alhiel biantwirdet oan de correlativa* nin *en* gjin.

*Mei de* ds *en* dz, *foär* zz *ín* sidse *en* lidze, *kin ik my ek net forienigje, um dat dy skriûwwize dwers tsjin de ûtspraek stríth en de wirden undudelik makket. Umtrint de* s *en* z *hâld ik my oan de underskieding, sa as dy yn 't Hollânsk bistieth, umdat dyselde underskieding ek ín 't âld Frísk mear en mear fiëld wûn en ín 'e lettere scriûwtael rees algemien hearskjende wier. Sa meitsje ik underskied twisken* lêzen *en* lessen, sizzen *en* sissen, *en sa skriûw ik ek* hazze *en* dizze *en net* hasse *en* disse, *lík as de skriûwer wul.*

*De* sc *ín* scille *hab ik oernâm. As me ín ore wirden altíd* sk *brûkt, hath de* sc *gjin ore wearde as* s *en kin den sunder stríd jin de ûtspraek nog skreawn wirde.*

*Graech meitsje ik, mei de skriûwer, wer brûkme fen de* th, *umdat dy ín it Fríske alphabet as letterteiken t'hûs heärth, dat oarsprunkelik it midden liket hâlden to habben twisken* d *en* t *en ín 't Hollânsk ta* d *oergien en ín 't Frísk ta* t *forskerpe is. Men soärgje er dus foar, um de* h *net efter de* t *heärre to litten, lík as ef it twa letters wieren.*

*Einling jowt de* w *ín 'e Fríske skriûwtael nog al drukte. Oan 't begjin fen in wird is hia lík oan de Hollânske* w. *Mar ín it midden fen in wird hath hia umtrint deselde wearde as de Ingelske* w. *Lík as hiar namme,* dûbeld uw, *oanwísth, stiet hia foar* u u, *ef* v v, *dy âldtids thruch in oar brûkt waerden. Men*

*scoe sizze kinne, dat it earste lid derfen de oergung foärmeth en tagelík it twade lid forsēfteth. Hia klinkt den umtrint as wier der unheärber in* û*klank foärófgien*, (u)w. *Derum bin ik it mei de skriûwer iens dat de* w *ín twaklanken, hwer de* u *up in ore vocaal fulgeth, en mear as* consonnant *den as* vocaal *tsiënnet, foar de* u *ín pleats kumme kin, sa as ín* au *en* ou *b. f.* dau, dawe, frou, frowen, *lík as se ek brûkt wirde kin, as er rees in koärte* u *foäróf giet, sa as ín* kuw, duw, juw, (*uw*) *ens.*

*Men mat líkwuls ín 't each hâlde, dat de* w consonnant *is en bliûwt, en net foär de iene helte* vocaal û *en foär de ore helte* consonnant w *is. Hjirup hath, nei mín bigríp, de skriûwer fen 'e spraekkinst net genóch let, as hy skriûwt:* skriwe, bliwe, kliwe, triwe, *ens., krekt as ef it stedfrísk wier. In dizze wirden kumt de* û (*Holl. oe*) *as haedklank, as* vocaal *foar. Men kin hiar dus net mei de* consonnant w *ófbíldsje. De* i *hath derín bynei gjin grutter wearde as de* consonnant j, *en líkwuls is hia ín* skriwe, bliwe *de ienige* vocaal, *dy er yn foarkumt, sadat oan hiar allinne de hiele klank takumme scoe. Derum skriûw ik:* bliûwe, kliûwe, triûwe, *ens.*

*Hab ik ín ore upsiuchten toand, dat ik graech meiwirkje wul, um ta oerienstimming ín 'e spelling to kummen, des to mear miende ik forplichte to wēzen, um koärtwei mei to dielen, hwerum ik net ín alle dielen mei de fortsiënstelike scriûwer fen 'e spraekkinst oerienkum.*

*En dit wier it, hwat ik to sizzen hie oer it kleed, hwerín mín foärlēzing foär 't liacht kumt.*

---

# De âlde Fríske wetten.

OER

# DE SÉDIKEN,

in 't liacht der skiednis biskôge.

---

It is simmer! Natúr stieth ín 'e prunk en fortoanth rees de rike jeften, dy se ful-up oan 'e minske skinkt. De greiden wimelje fen in skat fen fé en 't hiele lân bieth oan 't each in wunderskone, libbene skildery. In mílde luft omaeit yen fen alle kanten, fen tîd ta tîd wul luftich ôfwixele thruch in flinke simmertwiërre, dy up 'e miëdden it hea thruch in oar giselt en as in tsêfwulk ín 'e hichte stuwt, ef up 'e mar, de unbifearne boatsje-siler unforwacht ín 'e seilen bliesth en it skipke drîcht um to kanteljen, mar dy dermei foarby giet, wílst it boatsje up sín brede wjukken wer nuflik fiërder driûwt.

Hwat in forskil mei de wintertîd, sa as wy dy it lêst bilibbe ha!

Felle stoärmen fleagen do oer sé en lân. Freselik bearde en gûlde en scoërde de wín, as woe hy alles forniele, hwat hy to miëtte kâm. Up it fiëld knakke er it beamte, ef plufte untwoärtele del, en ín 'e boërrens keilde er de pannen

en scoärstiens fen 'e hûzen nei umlegens. Mar dit alles wier nog mar bernewirk by 't jinne oan 'e sékant barde.

De oanhâldende westewín hie 't wetter ta in drígjende hichte upjage. It springty fordûbele dy hichte, en de woedsjende orkaen jage de weagen nei it lân en bûke de diken mei freselik geweld. De iene baer fulge up 'e ore, nog skrikbarender as de earste; de grûn trille, en alleman freesde, dat de diken beswike scoen' !

Rees fleach hjir en der it sâlte wetter oer 'e diken hinne, en spielde er gatten ín, oan 'e binnekant, dy al grutter en grutter waerden, en de neare rup forsprate him oer 't lân: „it séwetter kumt! — de diken binn' thruchbritsen!"

En ín 'e lege oarden skrepte de ien um it hûsrie up 'e solder to toyen; de oar um de foärried swiet wetter to forsoärgjen; de greatskippers makken hiar boten klear, en alleman wier forslein, hwant mannich-ien hie nog heugenis fen 'e neare tîden fen 't jier 25 en dielde de forskriklike gefulgen der fen mei oan 'e jungeren fen dagen.

Mar lukkich, dat de akelige tínge gjin wiërheid wier! De diken muchten skea lye, hja hâlden it nog út, tsjin de bûkjende kreft der weagen, oant de wín foel en it drîgjend gefaer bigûn to wíkjen.

En de minske amme wer rummer, en hy thanke sín God, dat Dy it gefaer ôfwind, mar him teffens fiele litten hie, hû nedich it is, um altíd warber to bliûwen en de sédiken heech en stevich to hâlden, dy ús foärâlders, as in gouden hoep, um hiel Fríslân, jin 'e stege sé upsmiten habbe. En der oer neithinkende, forbazet him it thankbre neiteam oer 'e fulhâldende moed en flít fen sín foärâlders, en freget ful forwundering: *Hwannear en thruch hwa en up hwat wîze scoen dy díken it earst ta stân brocht wéze?*

Utlokjende fragen! T. H. Hwant it antwird mat ús earbied ínboezemje foar ús foärâlders.

Bilangrike fragen mei iens, hwant de skiednis fen it untstean en it underhâld der diken kin wullicht fen ínfloed wêze up it undersîk, hwa hioeddeis mei it underhâld bilestige wirde meye en matte.

Dit leste scil ús líkwuls nu net bezich hâlde, umdat it hjir net to pas kumt. Wy wulle, sa fulle mûgelik, bliûwe binnen de krite fen Fríske Aldheid- en Skrifte-kennis. Derum hab ik my foarnâm, um mei jimme de âlde Fríske wetten is thruch to noasjen en to sjen, hwat wy derút umtrint de earste sédiken lere kinne. En mei de wet-stúdsje faek ek thoär hiëtte, ik forsîkje jimme, dat thoärre en drûge, um it útlokjende en bilangrike fen 'e saek, foär ienige ameryen to forjitten, en my dus foar in wíle to fulgjen by: d e â l d e F r í s k e w e t t e n, o e r 'e s é d i k e n, í n 't l i a c h t d e r s k i e d n i s b i s k ô g e.

Foär wy líkwuls de wetten oer 'e sédiken sels by 'er hân nimme, mat ik, ta better bigríp, mei in pear wirden herinnerje oan:

*a.* de âlde tastân fen Fríslân, en

*b.* de âlde Fríske wetten, mei upsiucht ta de tîd, hwerín en de lânnen, hweroer hia fen kreft west binne.

Hjirby scil ik my, sa fulle mûlk, oan haedpunten en rûne jiertallen hâlde.

Gean den earst, ín jimme forbílding, in goed thûzen jier to bek.

De sudersé bistieth nog net, en it plak, dat wy nu Noard-Hollân neame, sit nog fêst oan it jinwirdige Fríslân. Ek de Wadden heärre hjir nog ta 't fêste lân, en oan 'e

noard- en westkant forheffet him in rîge dunen, hwerfen up 'e noardelike eilânen en de westelike wâl fen Noard-Hollân nog de oerbliûwsels binne (1).

Wier der dus eartîds yet in grutte krite lân, hwer nu de holle weagen rulje, dertsjinoer gung er diëp ín 't hertsje fen Físlân in binnensé, hwer nu net oars as fruchtbre fiëlden to bikennen binne.

Dizze binnensé, bikend under de nammen fen Middelsé en Boarndiëpt (2), nâm fen it jinwirdich Fríslân foarearst it hiele Bildt ín 'e bek, gung forfulgens, mei in nâwere hals, sudelik foarby Liowird, Raerd en Earnsum, en brede him den fen 'e hoek by Aldscou ôf, westelik lâns Snits oant Tsjerkwert en Boalsert ta út.

Wierskínlik wier it wîde sudelik diel fen 'e Middelsé oarsprunkelik ien ef mear greate marren (3), hwerín by Earnsum de Boarn útroän, dy den, mei de formeare oanfier fen wetter, ín in bredere stream, fiërder ín 't noarden up, sín

(1) Siuch Staring, Voormaals en thans, bl. 140. — Deselde, De bodem van Nederland, I bl. 326, hwer hy learth, dat oeral dunen untstean, hwer in flakke, sânige ower bleat steld leith oan hearskjende winen.

Forgelík ek van Halsema, Over den staat en regeringsvorm der Ommelanden, in de Verhandeling van het Genootschap: Pro excolendo jure patrio, deel II, p. 485; — Arends, Geschiedenis van de Noordzee-kusten, vertaald en met voorrede en aanteekeningen vermeerderd door Dr. R. Westerhoff, deel II, p. 432; — Dr. Acker Stratingh, Aloude Staat en Geschiedenis des Vaderlands, deel I, p. 15, en Minnema Buma, Geschiedenis van het Dijkregt in Friesland, p. 22, dy allegeärre oanhelje de Annales Bertiani, by Matthaeus Analecta veteris aevi, VI 3: » Tanta inundatio contra morem maritimorum aestuum totam pene Frisiam occupavit, ut aggeribus arenarum, illic copiosis, quos dunos vocitant, fere coaequaretur.

(2) Siuch Brouwer en Eekhoff, Nasporingen over de Middelzee.

(3) Dr. Acker Stratingh, I, bl. 278, is fen miening, dat dizze wîde kum oarsprunkelik twa aparte marren west habbe scil, hwerfen it sudelikste twisken de hemdîk en de Tjaerd- en ringdîken lein hath en thruch de egentlike Middelsé upslukt is.

wei socht nei sé ta. It noärdelik diel skínt derum ek mear de namme fen Boarndiëpt fierd to habben.

Jinwirdich is dy tastân hiel oars. Hwer eren de holle weagen fen 'e Noärdsé fry ús Fríslân ínbrûsden en sa faek, by hege floeden, it umlizzend lân under wetter setten en forwoasting en eärmoed efterlieten, der greidet nu it fé up fette klailânen, ef bûgje de ripe ieren under 't wicht fen kostber noat.

Hwennear hath dy fororing pleats hâwn?

Al niunkenlítsen. In undersîk dernei ínsteld leart ús, dat it sudelikste diel fen 'e wîde kum, al hiel ier en stellich ín 'e earste 11 iûwen fen ús jiertelling, lâns de súdkant ôfdamme en thicht slike wêze mat; dat dy selde wîde kum, mei 't begjin fen 'e 13e iûw, ek fjirder up, foär it greatste diel ín fruchtber lân forore wier, en dat ek it hiele noärdelike Boarndiëpt ín de 14e en 15e iûwen ín dy selde wuldiedige umkering dield hath (4).

Wy kumme der straks up torêch.

Wakker um deselde tîd, dat de Middelsé ín lân forore, mat de sudersé untstien wêze.

---

(4) Brouwer en Eekhoff, bl. 61 en fulg. en 83 en fulg. Charterboek, I, bl. 284 en 747 en II, bl. 8, 35, 75, 217 en 243. It uterste diel fen 'e thichtslike Middelsé, it Bildt, waerd ín 1398, as in „útlân, dat bûtedíks twisken Meinertsgea en Sinte Mariengaerde oanslike wier en Bil neamd waerd," thruch Grêf Albrecht fen Beyeren oan Aernt fen Egmond skunken. Rum hunderd jier letter waerd it earst bedike. In 1491 lei de sédîk nog twisken Wier en Belkum. Mar nei dat de Hartoch fen Saxen it „Bill" in 1499, by Fríslân ínlîfd en ín 1504 upmiëtte litten hie, forhíerde hy it ín 1505, oan fiower Hollanske Heren, foar de tîd fen alve jier, under bithing, dat hia it ín dat selde jier bidíkje moasten. Dit hath wierskínlik ek nog ín it selde jier, ef alteast ín 1506 pleats hawn, hwant net allinne wirth ín 1510 al spritsen fen de „Nye Bildtdík," mar ek waerd rees ín 1507 (1501 stieth er egentlik, mar dit mat blíkber 1507 wêze, siuch Minnema Buma, bl. 34, in 'e noat) de „Bildík" oanwîsd as foarbíld, hwernei dy by Harns upmakke wirde moast.

Rees bistie fen âlds de bikende greate Flevo mar, dy earnje ín it bêd fen 'e sudersé sín plak hie. Derby boärren oan 'e noardwestkant, twa wîde wettermûlen, de gatten fen Fli en Tessel, thruch 'e dunen hinne en joegen oan 'e woaste weagen fen 'e Noärdsé frye tagong ta it lân (5). En de noardweste stoärmen jagen de hege séfloeden der ta ín, dy hwa wit hû faek bûten de owers gungen en oer 'e lege umlizzende oarden hinne spielden.

Dit lit him maklik bigripe. Mar dochs kin men frégje: hû koen' dy wetterfloeden it feste lân weislaen en foroarje ín in diëppe sé?

De âlde skiedskriûwers lere ús, dat dizze oarden âldtîds ful moerassen en sumpen wieren. Hjir ín herkenne wy ús sumpige feangrûnen. Sukke feangrûnen scille wierskínlik, foar in great diel ek de rumte fen 'e sudersé ínnâm habbe (6).

Nu wite wy jinwirdich al moai hiel goed, hû de hege en lege feanen untstien binne. Litte wy ús it untstean fen 'e lege feanen, — hweroer sa fulle skeve mieningen binne, as scoen' hia hjir oandreawn en fêstset wêse, — effen ín in koärt

---

(5) Dr Ottema, Over den loop der rivieren door het land van Friezen en Batavieren, — Vrije Fries IV bl. 105, — hâlth de gatten fen Fli en Tessel foar de natúrlike útwetteringen fen de rivieren Fli en Yssel, hwerfen de Fli by Starum lâns roan en by Flilân ín 'e Noardsé foel, wílst de Yssel by Tessel (ef Ta Yssel) ín sé útstreamd habbe scil.

Dr. Acker Stratingh, I bl. 270 en 272, mienth líkwuls, dat it gat fen Tessel, Marsdiëp, net in oarsprunkelike útrin fen in rivier, mar in ínbraek fen 'e Noardsé west is, dy al fry ier untstien wêze scil, umdat de âlde kroniken altíd fen 'e gatten fen Fli en Tessel sprekke, as besteande, mar thruch de wetterfloeden forbrede streamen.

Forgelík Richthofen, Lex Frisionum, Inleiding bl. 635, by Pertz, Monumenta, Tom. III, Legum.

(6) Siuch Staring, Voormaals en Thans. bl. 134 en folg. 143, 144 en 233.

Acker Strating, I bl. 239.

bistek foarstelle. Think jimme in stilsteand wetter. Up 'e upperflakte waexje al dalik wetterplanten, dy jierliks ôfstjerre en foärjiers wer nye loten sjitte. Sa kumt er niunkenlítsen in koärste oer it wetter, dy al dikker en dikker wirth en einlings in sumpe foärmeth. Dy sumpe sinkt al neigeraden dieppper, nei dat er dikker wirth. En umdat de underste lagen fen dy forstoarne planten altíd under wetter sitte, en derthruch fen de bûteluft ôfskaet binne, kinne se net alhiel forrotsje, mar allinne ta de steat fen heale untbíning oergean, hwerín wy de feanen kinne.

Iûwen binn' der nedich, ear 't dy sumpen sa dik wirden binne, dat se de grûn fen dieppe wetters birikke habbe, en nog er is iûwen, um de underste lagen ta swiere klín ín mekoärn to parsjen. En nog ín ús tîden habbe wy foarbílden fen lege feanen, dy nog ín 't oanwaexjen binne. Men fínt se by Giethoarn; Kraggefiëlden wirde se neamd. Foart by Giethoarn is fean, dat ríp is; de Kraggefiëlden lizze hwat fiërder ôf. It ripe fean wirth jierliks baggele, en umt er den wetterplakken untsteau, giet men nei de Kraggefiëlden, snyt der lange einen, fen in jelne twa, thrye breedte, ôf, en farket er mei nei de pas útbaggele petten, um dy wer thicht to lizzen. Dizze Kraggefiëlden binn' dus fen underen wetterhol en gean mei de wetterstân up en del.

Up 'e selde wîze binn' der ín Azie driûwende tunen, dy mei keätlingen oan 'e wâl festlein wirde en hwerfen de eigners sums freämd upsjugge, as se untdekke, dat hiar de tún unthelle ef untdreawn is (7).

Scoen' nu sukke unrípe feanen, foar in goed diel de boom fen 'e sudersé bedekt hawn habbe? Wy wite it net. Mû-

(7) Forgelík hjiroer Staring, De bodem van Nederland. bl. 32 en fulg.

gelik wiern' se allegjerre ríp; summigen mûlk ek net. Mar as der nu sukke feanen by west habbe, dy nog ín oanwaex en fen underen wetterhol wieren, den wirth sels it âlde forhael net unwierskínlik, dat in edelman ín sín greften, fier fen 'e sé fen dinne, in séfisk silen sioen hie, dy er allinne thruch in underierdske forbining fen sín greften mei it sâlte wetter kumme koe; dat hy derup bang wirden wier foar it weislaen fen sín grûnen, se forkoft hie, en dat dy selde grûnen, nei ítlike jiërren, thruch 'e woaste sé forswulge wiern.

Stel jimme nu sukke feanige grûnen foar en twa streamen, dy mei wîde mûlen it séwetter ínlitte. Forbíldsje jimme derby de forskrikkelike noardweste stoärmen, dy it séwetter heech upstuwe en it lân ínjeye. Siuch, hû de woaste weagen mei freselike kreft up 'e sumpige grûnen oanfalle, hjir stikken ôffrette, der gatten scoërre, en y scille y foarstelle kinne, hû niunkenlítsen de sudersé untstien is, hwer eartîds lân wier. In in inkele kear hath dit ek net pleats hawn. Iûwen binn' deroer forroän. Forskate wetterfloeden ha derta meiwirke. Hûwul wy thinke kinne, dat it rees ín hiel âlde tîden, hwerfen wy gjin krekte biriuchten habbe, bigûn is, meye wy líkwuls oannimme, dat de jiërren 1170, 1237, 1250, 1287, 1395 en 1410 derín in great oandiel hawn habbe (8).

It jier 1250 mat foaral de grutste forwoasting oanbrocht habbe. Sunt dy tîd spielde de Sudersé oan 'e sudelike en westelike kanten fen ús jinwirdich Fríslân ta (9). Litte wy derum it jier 1250 foarearst ín it geheugen biwarje.

---

(8) Dr. Ottema in de Vrije Fries IV bl. 208 en fulg. Acker Stratingh, I bl. 273.

Lit ús nu, foär sa fier dit foär ús doel nedich is, in inkele upmerking meidiele oer de âlde Fríske wetten en de tîd, hwerín en de krite, hweroer se fen kreft west binne.

Forskate riuchtboeken út de âlde tîd binn' nog biwarre bleawn. Wy kenne, under mear, it Westerlâwerske, it Hunsingoër-, it Emsiger-, it Rustringer- en it Broekmanner riuchtboek (10). Ef líkwuls elk dizzer riuchtboeken alles ínhâlth, hwat it oarsprunkelik bifetsje moast, wite wy net. Summige dier riuchtboeken habbe, foar en diel, umtrint deselde înhâld, as: de 17 kesten ef kerren, de 24 lânriuchten, de boeten en de wenden.

In de 17e kest wirth fêststeld, dat alleman him mei wyde eden fen alle oantîgingen frywarre kin, behalve fen fîf dingen, hwer gjin eed tsjin jilth; dat binn' de wenden, (wendingen ef útsunderingen), dy, sa as derby upjown wirth, thruch keizer Karel foarskreawn binne (11).

Fen dizze âlde riuchten bistieth ek in Latínske text.

Bûte de upneamde riuchten binn' der nog forskate ore, dy ín de underskiedene riuchtboeken forspraet foarkumme. Hiërumtrint binn' dy riuchtboeken dus faek fen forskillende ínhâld.

Dit jowt oanlieding ta en pear fragen:

1. Mat men nu al dy riuchten by 'n oär foegje, um in hiel stel fen algemien Frísk riucht to kryen, ef hath elk

---

(9) In 1272 en 1276 wirth rees spritsen fen stedden oan 'e Suderseé, as Campen en oren. Siuch Richthofen, Lex Frisionum. Inleiding bl. 635, by Pertz Monumenta, Tom. III. Legum.

(10) Ik hab by dizze forhanneling brûkme makke fen: de Oude Friesche Wetten, uitgegeven door het Friesch Genootschap. Dizze útjefte wirth derum ek allinne thruch my oanhelle.

(11) Wenden wirth ek útlein as wandieden. Siuch Beucker Andreæ, de origine juris municipalis Frisici, bl. 117.

riuchtboek allinne kreft fen wet hawn ín dat diel fen Frís-lân, dat ín 't upskrift fen dat riuchtboek neamd wirth?

en 2. Ta hwat tîden biheärre dizze riuchten?

It is net maklik dizze fragen to biantwirdsjen. In under-sîk dernei scoe allinne stoffe genôch oanbiede foar in for-hanneling. Ik scil derum nu mar allinne in inkele upmer-king jaen en it earst umtrint de twade frage.

Summigen miene, dat de âlde wetten rees ta de 9e iûw rekkene wirde matte, towil oren se earst ta de 12e en 13e iûw bringe (12).

My thinkt, dat wy underskied meitsje matte twisken de forskate riuchten, dy er ín upnâm binne.

Wy wite, dat keizer Karel, do hy de Friezen herich makke hie, hir egen wetten oan hiar hâlde liet, mar bifel joech, se ín skrift to bringen.

En umt nu de upneamde kerren en lânriuchten, boeten en wenden, thruch hiar ínhâld, up 'e tiden fen it keizerlik upperbistiûr en fen de pleage der Noarmannen wize (13), en selvers meldsje, dat hia thruch kening Karel fêststeld en oan 'e Friezen oerjown binne, um se to habben en to hâl-den; umt hia ín 'e measte riuchtboeken, foar sa fier dy ta ús oerkâm binne, foarkumme, en umt ek hjirfen allinne in Latínske text nêst de Fríske bestieth, sa kumt it my hiel wierskínlik foar, dat hia ta de oarsprunkelike wetten biheärre, dy up bistel fen keizer Karel, ef alteast under it keizerlik

(12) Siuch Minnema Buma, bl. 22.
Eekhoff, Het leven van Petrus Wierdsma. Vrije Fries, deel VIII, bl. 23.
Beucker Andreæ, De origine juris municipalis Frisici, bl. 86.

(13) Forgelík van Halsema, bl. 52, 55 en foaral 152, hwer derfen forskate biwizen oanhelle wirde.

Van Bolhuis, De Noormannen in Nederland, learth, dat de forwoas-tingen thruch 'e Noarmannen fen 'e 6e oant de 9e iûw it freselikst wieren; dat hia ín 'e 10e iûw al niunkenlítsen bigunnen to minderjen, en dat ín 't jier 1010 de lêste bikende ínfal der Noarmannen ín ús lân pleats hawn hath.

upperbiwâld, en dus ín 'e 9e iûw upteikene wêze scille en foar hiel Fríslân gulden habbe.

De wize fen bistiûr fen Fríslân brocht líkwuls mei, dat de âlde wetten, iens ín skrift brocht, fen tîd ta tîd formeare en útbreide waerden. It wiern gjin wetten, thruch in freamde foärst, mei in leaden skepter oan 'e Friezen uplein, um hiar foar iens en altíd der under del to jaen: it wiern riuchten, langsummerhân in 'e boezeme fen 't fulk untstien, fetber, um nei tîds bihoef útbreide to wirden, lík as se ín wêzen kâm wieren. En dy utbreiding stie ín 'e macht fen 't fulk sels. In de „ûrkerren aller Friezen" (14) lêze wy as it earste gebod: „dat hia gear kumme, iens ín 't jier, to Upstalsbeam, up Tîsdei ín 'e Pinkster wike, en me der rieplachtsje oer alle riucht, der de Friezen hâlde scille. En as ienich man hwat betters wít, dat me dan it mindere litte en it bettere hâlde." Up de gearkumsten by Upstalsbeam waerden dus de wetten fen tîd ta tîd neisioen en útbreid (15). En ín died binn' ek forskate fen de âlde wetten blíkber fen junger datum, as de oren. Faek wîsth de ínhâld dit oan; inkel is ek it jier upjown, hwerin hia makke binne, en sums kin men it upmeitsje út 'e upscriften, as nye kerren, kerren der abten en wîsten, sinod riucht en oren.

Sa feilich wy dus oannimme meye, dat de âlde wetten fen underskieden tîden binne, sa slim is it líkwuls, um út to meitsjen, ín hukker tîd maunich byfoeging makke is.

(14) Foarkummende ín it Emsiger riuchtboek, Oude Friesche wetten, deel I, bl. 245: „Thet forme: Thet hia gader kome, enes a jera, to Upsteles bame, a Tyesdey ande there pinxstera wika, and ma there ratte alle tha riucht, ther Fresa halde skolde. Ief aeng mon eng bethera wiste, thet ma thet littera lette and ma thet bethere helde."

(15) Forgelík van Halsema, bl. 167 en folg. en foaral 295 en folg. Mr. A. Telting, Forhanneling, oernâm ín 'e oanteikeningen up it Alde Fríske Therp, bl. 399.

It Skeltena riucht, ín it Westerlâwerske riuchtboek, liket wul hiel âld to wêzen, umdat it ek up forskate pleatsen wîsth up 'e tîden fen 't keizerlik upperbistiûr (16). En it hiele Westerlâwerske riuchtboek, (hûwul ek tael en stíl fen 't ôfskrift fen fry lette datum binne), mat umtrint it jier 1276 bistien habbe, umdat it seith, dat do it lettere register fen „boeten twiske lân" makke is en umt de derby upneamde jildspecies mei dy fen 1276 oerienkumme (17).

As líkwuls de ínhâld de tîd net oanwîsth ef upjowt, hwerín de nye riuchts-foarskriften fêststeld waerden, den kin allinne de tîd, hwerín de ôfskriften makke binne, oanwize, dat de riuchten alteast foär dat jier bistien.

Nu seith de skriûwer fen it Hunsingoër riuchtboek, dat er it ôfskrift makke heth ín it jier 1252. Dit riucht hath dus umtrint it jier 1250 ín wêzen west.

Hwannear it Rustringer Riuchtboek ef Asega- (riuchters) boek ôfskreawn is, is net bikend, mar um de ínhâld en tael beide mei men it er foar hâlde, dat dit riuchtboek ta deselde tîd heärth as it Hunsingoër en dus ek umtrint 1250 bistien hath (18).

Mei de ore riuchtboeken ha wy, foar ús doel, minder nedich.

By de frage, oer hwat krite de riuchten fen de forskate riuchtboeken gulden habbe, scille we ús net lang uphâlde. Wy taeste hjir nog to fulle ín it tsjuster um.

Upperflakkich scoe men al licht thinke, dat elk riuchtboek, dat wy nog bisitte, allinne foar dy krite fen 't âlde Fríslân gulden hath, dy ín 't upskrift neamd is, b. f. it

---

(16) Forgelík van Halsema, bl. 156.

(17) Oude Friesche wetten, II, bl. 223 en de voorrede fen Jhr. Mr. de Haan Hettema, bl. 343.

(18) Beucker Andreæ, De origine juris municipalis Frisici. bl. 88.

Hunsingoër foar de Hunsingoërs, it Rustringer foar de Rustringers, it Westerlåwerske foar de biwenners fen it jinwirdich Fríslân; e. s. f.

As elk fen dizze kriten ien fen de saun sélânen west wier, scoe dit ienige klim krye, umt me 't er dan foar hâlde koe, dat ider sélan in apart wetboek hawn hie. — Mar dit skínt sa net to wêzen. De índieling fen 't lân ín 'e saun sélânen, hû ungelík me er ek oer thinkt, wirth alteast hiel oars upjown (19). En nu is 't hast net to thinken, dat er, under 't bûn der saun sélânen, sa lang dit fêst en steviëh wier, tagelík in ore fordieling fen 't lân bistien hath, hwerfen elk diel sín egen wetten hie.

Like min kin men oannimme, dat de âlde kesten en lânriuchten, boeten en weuden, umt se ín inkele riuchtboeken net foarkumme, ek ín 'e krite, hwernei sa 'n riuchtboek neamd wirth, net fen kreft west hawwe scoen'.

Dochs is it sums fry dudelik, dat inkele wetten allinne foar en diel fen Fríslân makke binne, towil oren algemien gulden habbe kinne.

Wy matte dus hjir ek wer underskiede.

Straks ha wy sioen, dat de âlde wetten, fen tîd ta tîd, up 'e miene gearkumsten útbreidingen krige ha. Nu kinne wy 't ús sa foarstelle : sa lang as de forskillende Fríske sélânen nau oan elkoarn hungen, kinn' de nye wetten foar hiel Fríslân gemien west ha, towil er foar elke krite apart bisluten nâm wêze scille, sa gau as se mear los fen elkoärn wiern.

En nu hoeft it net to forwunderjen, dat net alle wetten, dy foar hiel Fríslân fen kreft wieren, ín elk riuchtboek up-

(19) Eekhoff, Geschiedenis van Friesland, bl. 49.
Jhr. Mr. de Haan Hettema, Vrije Fries, IV, bl. 254.

nâm binne. It skriûwen wier do yet net algemien; de âlde Friezen koen' pile en bôge better hanteärje as de pinne; de folksbesluten koen' dus mar fen inkelen upteikene wirde, en buppedien wite we net iens, ef al de riuchtboeken wul alhiel end-al foar ús biwarre binne.

Sa wirth it dudelik, dat summige wetten, hûwul se net ín alle, of ek mar ín inkele wetboeken foarkumme, dochs algemiene wetten west habbe kinne. Foarbílden der fen habbe wy, bihalve ín 'e 17 kesten en 24 lânriuchten en de wenden en boeten, nog in de „ûrkerren aller Friezen," oer 'e gearkumsten by Upstalsbeam en de plichten der saun sélânen, — dy líkwuls allinne ín it Emsiger lânriucht foarkumme (20).

De ínhâld kin dus faek bislisse ef it algemiene ef bísundere wetten binne. Mei in skifting scille wy ús líkwuls net uphâlde. It is ús genôch, oantoand to habben, dat in wet út it iene riuchtboek sums ek foar in ore krite, ef foar hiel Fríslân gulden habbe kin. Wy scille derfen straks de tapassing fine.

Up 'e beide stelde fragen kumme wy dus ta 't bislut:

dat de âldste riuchten in 'e 9e iûw upteikene wêze kinne en oer hiel Fríslân kreft hawn habbe;

dat de byfoegingen ín forskillende tîden makke binne en diels algemien, diels allinne foar bísundere kriten gulden habbe;

---

(20) Oude Friesche Wetten, deel I, bl. 245.

Forgelík Beucker Andreæ, bl. 98, 104 en 116.

Van Halsema, bl. 297, seith, dat ek de wilkerren to Upstalsbeam, dy allinne ín it Westerlâwerske riuchtboek foarkumme, diels algemiene Fríske riuchten, diels bisundere kerren foar dit lânskip bifetsje.

dat it Skeltena riucht, ín it Westerlâwerske riuchtboek, ta de âldste útbreidingen der wetten biheärth en dat dit hiele riuchtboek wierscínlik umtrint it jier 1276 bistien habbe scil;

towíl de Hunsingoër en Rustringer wetboeken umtrint it jier 1250 al ín wêzen west habbe.

Wy habbe er dus allinne nog by to foegjen, dat de âlde Fríske wetten, under 't ínlânsk skeel fen Skieringers en Fetkeapers, dat fen umtriut it jier 1300 oant 1500 woedde, ín forfal rekke is en umtrint it jier 1500, thruch de Saxiske Hartogen, mei de ínfiering fen 't Romeinske riucht, wettelik ôfskaft is (21).

Hjirmei seille wy, nei ik hoopje, genôch up 'e hichte wêze, um de âlde wetten, foär sa fier se oer 'e sédiken hannelje, nei to gean en ín 't liacht der skiednis to biskôgjen.

Thrye fragen litte hiar derthruch, foär in goed diel, biantwurdsje:

1. Hwannear umtrint binn' de diken makke?

2. Gung dit út fen partikulieren ef fen 't lân?

3. Hwa wiern belêstige mei it meitsjen en underhâlden der fen?

By 't oanheljen der âlde wetten, scil ik se, um 'e dudelikheid, ín 'e jinwirdige tael, mar sa nei mûgelik oan 't oarsprunkelike, wer jaen.

---

(21) Huber, Hedendaegse Rechtsgeleertheyt, deel I, boek I, kapp. 2, § 43 en folg.

I. In de 10e fen de âlde kesten ef kerren lêze wy: (22) „Dat de Friezen mei it leger net fjirder hoeve to tsjen, as eastelik oan 'e Weser en westelik oan it Flí ta, en sudelik net fjirder, dan dat se oan 'e jûn werum kumme kinne, updat hia hiar lân forwarre scille tsjin it noärder leger en bihâlde tsjin 'e sé."

„Do bea de kening Karel, dat se fjirder tsjen woen', eastelik oan Hiddes-ekker en westelik oan Sincfal ta; mar de liûe bihâlden it jin de kening, dat de kening Karel it hiar tastie, dat hia nu net fjirder hoefden to tsjen, as eastelik oan 'e Weser en westelik oan it Flí ta."

De ínhâld fen dizze ker skínt sels âlder to wêzen as de 9e iûw, umdat keizer Karel der fororingen ín bringe woe.

En do rees guld as earste en heechste plicht fen 'e Friezen: „dat hia it lân bihalde tsjin 'e sé."

Lit ús hjirmei dalik in oar artikel forbine.

In it earste fen 'e lânriuchten lêze wy, dat alleman sín goëd en have unbirove bisitte scil, bihalve as hy de thrye folksgearkumsten forsit, dy him fen keningshalve bean binne to habben en to hâlden. Dan mei me sín goëd òanpakke, „tensy, dat hy den ien fen de fiower biwizen fen need oan-

---

(22) Oude Friesche Wetten, II, bl. 75. Jus Municipale Frisionum [ef Westerlawersche Riuchtboek].

„Dat dae Fresen ne thoren nene hereferd fire fara, den aester ti der Wisere, ende wester ti dae Fle, suder naet firra, dan se oen jounde weer komma moghe, omdat hia hiara land werria schellath iens den noerdhera, ende iens dat hef bihalda schelleth."

„Dae baed di Koning Kaerl, dat se ferra fara wilde, aester te Iddesekere, ende wester ti Singfalle. Dae bihilden 't dae lioede weer den Koning, dat it hemmen di Koning Kaerle ioed, dat hia nu firra ne thoren fara, den aester ti der Wisere, ende Wester to da Fle."

Forgelík fan Magnus sauwen kerren, no. 5, dersa op bl. 67; en diel I. Hunsingoer Riuchtboek, bl. 35. Rustringoer Riuchtboek bl. 102. Emsiger Riuchtboek bl. 205.

biedt;" — en den lêze wy fjirder: „it thredde needbiwís is, dat him wín en wetter tsjin wieren en hy díkje moast tsjin de sâlte sé en tsjin de wílde weagen."

„Dit binn'," — seith it artikel oan 't ein, — „de fiower needbiwizen, hwer him de frye Fries mei biskermje scil, en dy him de kening Karel selvers stelde en alle Friezen oerjoech (23)."

Ek dit artikel heärth bûte twîvel ta de oarsprunkelike wet. It is it earste fen de 24 lânriuchten en kumt ín forskillende riuchtboeken foar; it seith sels, dat it thruch kening Karel fêststeld en oan 'e Friezen oerjown is, en it wîsth nog mar fiower needbewizen oan, dy letter ta saun útdyd binne (24).

In 'e niuggende iûw sprekt dus de wet al fen „it lân to bihâlden tsjin 'e sé" en fen „díkjen."

Hwat díke men do den?

De Sudersé bistie nog net, en tsjin 'e Noärdsé forheffe him hjir nog in rîge duuen.

Foär sa fier it jinwirdich Fríslân oangiet, kin dizze

(23) Oude Friesche Wetten, deel I. Hunsingoër Riuchtboek, bl. 38. Rustringer Riuchtboek, bl. 105: „hit ne se, thet hi thenne biade thera fiuwer nedskininga en. — Thiu tredde [nedskininge is], thet him wind and wetir withir wirden were, and hi dika skolde withir thene salta se and withir thet wilde hef."

„Thit sint tha fiuwer nedskininga, ther hini thi fria Frisa mith biskirma skil, and him thi kinig Kerl selua sette, and urief alla Frison."

Forgelik fjirder Emsiger Riuchtboek, dersa bl. 208 en 244; en deel II, Jus Municipale Frisonum, bl. 83.

It is upmerkelik, dat it Jus Municipale Frisonum ef Westerlawerske Riuchtboek, as thredde needbewís allinne neamth: „Dat it him wynd ende onweder ofnymen habbe," sunder fen „díkjen" to sprekken. Umt it líkwuls dudelik blíkt, dat tael en stíl ín dit riuchtboek fen fulle letter datum en minder súver binne as ín de ore riuchtboeken, hab ik de text fen it Rustringer Riuchtboek, hwer de oren it meast mei oerienkumme, fulge.

(24) Siuch Oude Friesche Wetten, deel I. Emsiger Riuchtboek, bl. 243.

wet dus allinne fen tapassing west ha up it díkjen tsjin 'e Middelsé.

Líkwuls wirth it thruch inkelen bitwîvele, dat de Friezen rees in 'e 9e iûw diken makke habbe. As bewîs der tsjin birupt me yen up in pleats fen Willibald, dy, ín sín libben fen Bonefacius, ín 'e achtste iûw, sprekt fen it meitsjen fen in therp, ta biskerming tsjin de deistige floeden (2 ).

Mar dit nimt net wei, dat de Friezen, in iûw letter, nei 't hia under it keizerlik biwâld ta mear oärder en thruch it kristendum ta mear biskaving kâm wieren, er hiar up talein habbe, um de weagen fen 'e Middelsé binnen díken en dammen to hâlden en to biletten, um, by gewone floeden, oer it lân to spielen.

En meye se hiar, ín it noarden fen Fríslân mûlk ek langer tîd up therpen bihulpen habbe, oan 'e sudelike seamen fen 'e Middelsé skíne se al hiel ier bigûn to wêzen to dikjen. Dêr breedde him de wîde kum fen 'e Middelsé, do hy de grutste krite bisloech, twisken Aldscou, Snits, Tjerkwerd en Boälsert út. Dy wîdte skínt líkwuls in forieniging west to habben fen twa marren, hwerfen de noärdelike de egintlike Middelsé wier, dy de sudelike ínslukt hath. Dit mienth men upmeitsje to matten út de soart fen grûn, binammen út it fean, dat der ín foarkumt (26).

Umt dus de Middelsé, âldtîds, oan 'e súdkant, sín seamen mear en mear útsette en stees-oan mear grûn upswulge, scil me hjir ek it earst up it thinkbíld kâm wêze, um him ín sín fjirdere foärtgung to hemmen

(25) Dr. Acker Stratingh, I, bl. 58.
(26) Dr. Acker Stratingh, I, bl. 278.

of tsjin to hâlden en to biletten, um ek nog de Snitsermar en ore wetters ín 'e bek to nimmen. Derta tsjinne de Hemdík. Dizze dík is hiel âld, lík as wy sjen scille.

Do ienkear de Hemdík bistie, lieten de baren it fruchtber slík, dat se meifierden, der jin oan delfalle. Hjirthruch forheegge en forbreedde him de ower, sadat er, ín letter tîd, gâns en ein noärdeliker, nye diken tsjin 'e Middelsé upsmiten wirde koen'. Dit wieren de Broer-, Tjaerd-, Ring- en Speersterdiken.

Dizze lêste diken bistien rees foär it jier 1200, hwant:

ín it jier 1203 wier de Middelsé, ta noarden fen 'e Ringdík, by Skarnegoutum, al sa fier thicht slike, dat de nye grûn fruchten jaen koe (27);

up it jier 1220 lêze wy fen grutte lêst thruch 'e séfloeden oan 'e sédíken fen it Boarndiëpt ef de Middelsé, sadat mannich hûsman sín lân oan 'e kleasters joech, um de sédík to meitsjen en to underhâlden (28);

ín it jier 1233 mat rees it Nykleaster ta noarden fen 'e Speersterdík stichte wêze (29);

en up it jier 1250 kumt, ta noarden fen 'e Tjaerddík, it Nylân foar, dat ín 1277 al in egen tsjerke hie (30).

Wy meye dus feilich stelle, dat de Broer-, Tjaerd-, Ring- en Speersterdiken foär it jier 1200 bistien.

(27) Siuch Mr. Minnema Buma, bl. 23, hwer hy oanhellet van Haessens Historia Episcopatum Belgi foederati. Lugd. Bat. 1719. en dêrút Episcopatus Leovardiensus, bl. 76. — En Oudheden en Gestichten van Friesland, II, pag. 25 en 26. Leiden 1723.

(28) Worp van Thabor, III, 17, oanhelle by Dr. Ottema, Vrije Fries, IV, bl. 134. — Forgelík Schotanus, Geschiedenissen van Friesland, bl. 106.

(29) Brouwer en Eekhoff, bl. 65.

(30) Deselden, bl. 65 en Petrus van Thabor der oanhelle.

En as wy nu bithinke, dat er jiërren, iûwen wullicht nedich west binne foar it thichtslíkjen der sé, fen 'e sudelikste Hemdík ôf, oan 'e noärdeliker Broer-, Tjaerd-, Ring- en Speersterdiken ta; as wy sjugge, dat up 'e letter oanslike grûn, ta noarden fen de lest neamde diken, bínei alhiel gjin doärpen stifte binne, wílst twisken dizze dîken en de sudeliker Hemdík forskate âlde pleatsen lizze, dan kin me yen foarstelle, dat de grûn, ta noarden fen 'e Hemdík, al hiel ier oanslike en drûch rekke wêze mat; dat dizze dík dus allicht ín 'e 9 iûw upsmíten wêze kin, en dat de âlde wetten, dy in de 9e iûw al sprekke fen „díkjen" en fen „it lân to bihâlden tsjin 'e sé," derup doeld habbe.

Oer 'e noärdeliker sédiken fen it Boarndiëpt habbe wy, foar ús doel, net mear to sizzen. It lit him begripe, dat de Friezen, iens oan 't meitsjen fen diken wend, ek noärdeliker up, de therpen forlitten en, thruch diken, it séwetter fen dit diëpt binnen de peällen hâlden habbe.

Hjirmei kinne we dus fen 'e Middelsé ef it Boarndiëpt ôfstappe.

Lit ús nu in wetsartikel ínsjen fen letter datum.

In it Asega boek ef Rustringer riuchtboek lêze wy (31):

„Dit is ek lânriucht: dat wy Friezen matte in séburch stiftsje en stelle in gouden hoep, dy um hiel Fríslân leith.

---

(31) Oude Friesche Wetten, I, bl. 129. „Thet is ac londriucht. Thet wi Frisa hagon ene seburch to stiftande, and to sterande ene geldene hop, ther umbe al Frislond lith; ther skil on wesa aller ierdik iwin har oron, ther thi salta se, betha thes dis an tes nachtes, to swilith. Ther skil thi utrosta an thi inroste thes wigis plichtich wesa, ——

„—— buta dike alsa felo heles londes and grenes turves, thet ter ne dik stathul mithi halda mugi; ac neth there nauwet sa felo buta dike heles londes and grenes turves, thet ter ne dik mithi halda mugi; sa hage re binna dike thritich fota turues and thritich fethma to gerse; thet skil wesa alla fennon and fili, er santa Vitus di."

Deroan scil elke igge líke heech wêze as de oren, hwer de sâlte sé, beide des deis en des nachts, oan ta swulth. Der scil de fjirste en de neiste díkplichtich wêze," ens.

En fjirder lêze wy, dat er den habbe mat: „bûte díks sa fulle fêst lân en griene seaden, dat me der de dík stéfêst mei hâlde kin; en hath er net sa fulle fêst lân en griene seaden bûte díks, dat me der de dík mei halde mei, sa mat er habbe binne díks thritich foet seaden en thritich fiem to gers. Dit scil wêze oan alle fennen en fjilden, foär Sint Vitus dei."

Siuch der in wetsartikel, dat mei rûne wirden en ín in dichterlike útdrukking foarskriûwt, um in sédík to meitsjen, dy, as in kostbre gouden hoep, hiel Fríslân umfetsje scil, en hwerby tagelík oanwîsd wirth, hwa díkplichtich wêze scille en up hukker wize de dík makke wirde mat.

't Is wier, dat dizze wet allinne ín it Asega ef Rustringer riuchtboek foarkumt: mar wy habbe al sioen, dat hia derum ek wul up 'e ore kriten fen Fríslân fen tapassing wêze kin. En nu is 't upmerkelik, dat by de ore artikels, hwerunder dit foarkumt, eltse kear stieth: „dit is ek Frísk riucht", towíl hjir foarôf giët: dit is ek lânriucht. Umt it wird lânriucht dôchs altíd foarkumt as algemien riucht fen alle Friezen, scoe me hjirút rees ôfliede kinne, dat it artikel ek as wet gulden heth foar ús jinwirdich Fríslân twisken Fli en Lâwers; en hjirín wirde we alhiel forsterke thruch de ínhâld, dy foarskriûwt, um en dík to meitsjen, „dy um hiel Fríslân leith." Hwant as dizze wet allinne foär in diel fen Fríslân kreft hie, koe se net foarskriûwe, in dík um hiel Fríslân hinne to lizzen.

Lík as ik al sein hab, wit me net precîs ta hukker tîd

it Rustringer riuchtboek heärth, mar mienth men it ta umtrint deselde tîd as it Hunsingoër bringe to matten, en den hath dit riucht umtrint it jier 1250 wierscínlik bistien.

Nu ha wy straks sioen, dat de hege wetterfloeden umtrint it jier 1250 sukke forskrikkelike forwoastingen oanriuchte habbe, dat de hiele west- en súdkant fen ús jinwirdich Fríslân foar de Sudersé bleat leinen.

Woe me nu dy forslinende fyân it fjirder ínkringen bilette, dan moast me him ôfslúte thruch in stevige dík. En derum gebea de wet, „in séburch to stiftsjen en to stellen in gouden hoep, dy um hiel Fríslân giet."

Wy stelle ús net foar, dat dit oeral up iens pleats hawn hath; wierskínlik scil me der, hwer de need er ta thwung, al eärder oan 't wirk tein wêze. Up inkele pleatsen skine alteast foar it midden fen 'e threttsiënde iûw al diken bistien to habben. Sa lêst men, dat it kleaster to Lidlum ín it jier 1234 ôfbritsen en fjirder it lân ín wer upbôwd is, umdat de hege séfloeden sa jamk de diken thruch brîken (32). Do bistien dus dêr al diken.

Mar nu, nei it jier 1250, it lân oan alle kanten thruch 'e sé bespield waerd; nu de wet sels gebea, um „in séburch to stiftsjen en to stellen in gouden hoep, dy um hiel Fríslân leith:" nu kin me yen foarstelle, dat de Friezen al koärt dernei en dus ín 'e twade helte der threttsiende iûw, mear algemien, „oan alle fennen en fjilden," lík as de wet seith, ta it díkjen oergien wêze scille.

Siuch dêr dus de tîd, dy de wet oan 'e hân jowt, hwerup de grûnslaggen lein binne, fen it greate wurk, dat ek

(32) Minnema Buma, bl. 23, hwer hy oanhellet Sibrandi Leonis, Frisii Vita et res gestae abbatum in Lidlum, in Anthonius Matthaeus, veteris aevi analecta, ed in 4°. Hagae Com. III, bl. 543, 544, 549.

nog jinwirdich ús Fríslân tsjin 'e machtige wetterwulf biwarret!

En dat wy derfoär de twade helte der 13e iûw hâlde meye, derín wirde wy forsterke, as wy bithinke, dat ín dy tíd, nei it ein der krústochten, de algemiene biskaving hiar liacht ek ín Fríslân forspraet hie en sa mannich wuldiedige ínstelling ín hiar gefulg fierde, towíl derjinoer rees ín 'e fulgjende iûw de unsillige boärgerkrîg twisken Skier en Fet bigûn is, hwerunder de nuttige en nedige wirken, ín pleats fen ta stân brocht, faek forsloffe waerden; — en buppe al, dat de Friezen rees foarhinne, oan 'e Middelsé, ín 't wirk fen 't díkjen bidreawn wiern, lík as se al toanden, ín it jier 1247, do se kening Willem, by de belegering fen 'e sted Aken, in greate tsiënst dien, thruch de rivier, bineden de sted, mei in dík ôf to damjen, hwerthruch se de sted under wetter setten, en thwungen hiar oer to jaen (33).

En einling forskilt ús miening al hiel weinich fen dy fen Siccama, dy umtrint it jier 1617, by de útjefte der leges Frisionum, oanteikene, dat it do „ umtrint thrye iûwen forlíne wier, dat me begûn diken en pealwirk tsjin 'e woede der sé oan to lizzen." Hy stelde dus it meitsjen der diken umtrint it jier 1300 (34).

II. Wy gean nu oer ta de twade frage: ef it meitsjen

---

(33) Schotanus, Geschiedenis van Friesland, bl. 129.
Brouwer en Eekhoff, bl. 64.
Ut thankberheid foar dizze tsiënsten hath kening Willem, by iepen brief fen 2 November 1248, oan 'e Friezen al hiar riuchten en privilegies bifestige, dy hiar thruch keizer Karel jûn en tastien wieren. Charterboek, I, bl. 95.

(34) Dr. Ottema, Vrije Fries, IV, bl. 209.
Dr. Acker Stratingh rekkenth, dat de diken ín Nederlân fen 'e 10e ta de 14e iûw ta stân kâm binne. I, bl. 63.

en underhâlden der diken útgung fen particulieren ef fen 't lân?

Dizze frage is net sunder bilang.

As it fen bísundere personen útgien wier, um up egen ban en boet hiar lânen to bifeiligjen, lík as nu nog faek particuliere pulders oanlein wirde, dan scoe men faek nog oanfiere kinne, dat it biswier fen underhâld allinne leith up dy grûnen, hwerfoar se oarsprunkelik tsiënne habbe en dat it lânsbestiûr him nearnje mei to bimoeyen hath.

Nu wirth thruch learde skriûwers oanfierd, dat it díkjen oarsprunkelik wullicht thruch particulieren pleats hawn hath, um hiar eigen erf to biskermjen (35).

Mar hû dit wêze mei umtrint de earste binnendíkjes, ín de alderâldste tîden, hwerfen wy gjin biriuchten habbe, wy ha líkwuls al sioen, dat ín de tîden, do it bilang tsjin de séfloeden algemien wier, it meitsjen fen "in séburch, dy, as in gouden hoep, um hiel Fríslân leith," thruch de wet sels foarskreawn is en dat dit dus, fen 't begjin ôf oan, al útgung fen it lânsbistiûr.

En lík as up it meitsjen, binn' der ek forskate foarskriften jown up: de wîze fen meitsjen, it underhâld, de tîd fen upmeitsjen en tsjin it fornielen der díken.

Ta biwîs derfen mat ik jimme forsîkje, nog inkele stikken út de âlde wetten oan to heärren.

De lêst oanhelle wet seith, dat oan 'e sédík elke igge like heech wêze mat as de oren, hwer de sé, beide des deis en des nachts, oan ta swulth," en fjirder, dat er habbe mat: "bute díks sa fulle fêst lân en griene seaden, dat me der de dík stéfêst mei hâlde kin; en hath er net

(35) Forgelík Dr. Acker Stratingh, I, bl. 64, hwer ek Westendorp, Eerste leerrede, bl. 93, oanhelle wirth.

sa fulle fêst lân en griene seaden bûte díks, dat me der de dík mei hâlde mei, dan mat er binnedíks thritich foet seaden en thritich fiem to gers habbe."

It Westerlâwerske riuchtboek hath, up it stik fen díkjen, fjirder nog forskate foarskriften. Sa lêze wy ín it Sceltenariucht, art. 16 (36): „Dit is riucht, dat binnen de bifellene sédík in wei gean scil, sexentwyntich foet breed. En de díks hâld (ef foet) scil wêze thrye en sextich foet, as me him dermei hâlde kin. As me him dermei net hâlde kin, den scil me habbe oer thrye en sextich foet ta de díks hâld."

Doch net allinne de w i z e f e n m e i t s j e n, mar ek de tîd fen it jierliks u p m e i t s j e n en it u n d e r h a l d e n, is by de wet foarscreawn.

In it twade diel fen it selde riuchtboek lêze wy, up § 18 (37):

„Dit is riucht, dat de frye Fries de ower, der hy by ban (ef up bifel) biwarret tsjin de sâlte sé, up Sint Benedictus misse makke habbe scil, ef boete foar elke nacht, mei twa skellingen oan 'e Skelta, krekt sa lang as it wanwirk is, oant simmernacht ta; en nei simmernacht, as it grûngat it sâlte wetter

(36) O u d e F r i e s c h e w e t t e n, II, bl. 128. „Dit is riocht. Dat it ter bannene seburch en wei binna gaen scel, sex ende tweintiga foeta breed. Soe schel wessa dis dikis hilde tria ende sextiga foeta dis dikis, ief ma him deermei halda moge. Ief ma him deermey naet halda ne mey, soe schel ma deerto habba oer tria ende sextich foeta ti dis dikes hilde."

(37) O u d e F r i e s c h e w e t t e n, II, bl. 35. „Dit is riocht. Dat dy fria Fresa den ouwer, deer hi bi banne wareth ienst den salta se, schel et sincte Benedictus missa wrocht habba, iefta mey twam schillingem duers wrnacht beta ienst den scelta, alsoelange als hit oen waenwircke is, ont someres nacht. Ende efter someres nacht, ief dat grundiet dat salta wetter inlet, ende dae liodum schadet oen hiara notum, duers wrnacht ont lettera euennacht, mey twam pondum beta," — ens.

ínlit, en de lítse skeadet oan hiar noat, foar elke nacht, oant lettere evennacht ta, boete mei twa pûn." ens.

Sa ek lêze wy, ín it Skeltena riucht, de bân fen de Skelta (38):

„Ik bifel Y, heren, alle mienlik, by des Grêve ban, dat y jimme bannene dík (d. i. it ein dík, dat jimme uplein is to underhâlden), twisken Sint Benedictus dei en lettere evennacht, sa makke habbe, dat hy unbanplichtich is."

En nog jowt dit selde Skelta riucht in lang artikel oer 'e straffen up wanwirk en oer 'e wîze fen riuchtsjen up dit stik, in art. 21 „fen de sâltwetterdiken (39)."

„Dit is riucht. Hwa mei riucht der fen oertiûge wirth, dat sín bannene dík (ef it ein dík, dat him uplein is to underhâlden), it sâlte wetter ingean liet, twisken midsimmernacht en lettere evennacht, dy hath forbard twa skellingen oan 'e Skelta en oan 'e grêf twa pûn en mat de ore deis oan 't wirk stean. As hy de ore deis net aldus

---

(38) Oude Friesche wetten, II, bl. 119, „Ick banne io heren alle meenlike, bi dis grieuwa banne, dat i habbe ioene bannena dike alsoe wrocht, twiska Sinte Benedictus dei ende lettera ewinnacht, dat hi onbanplichtich sie."

(39) Oude Friesche wetten, II, bl. 129, „Dit is riocht. Deer mit riochte dis bitioghid wirt, dat zyn bannena dyk dis salta wettera ingong dede, twiska middesomeris nacht ende lettera ewennacht, soe haet hi wrberd tweer scillingen weer den scelta, ende twa pond weer den grewa, ende aldus wrnacht an wirke staen. Ief hi dus wrnacht an wirke naet ne steet, soe aegh hi te betane mey twam scillingen weer den scelta, ende dae grieuwa twa pond, ende aldus wrnacht an wirke ta staene. Soe aegh di scelta den aesga ti wrbannane ti ene riochta dome. Nu deelt di aesgha, ief hi nelle disse wrherichnisse beta, ner zyn dyck naet meckia, zoe aeghen him dae lioede oen ti farane mit dis scelta orloue, ende disse wrherichnisse of ti haliane."

„Nu aeghen him dae atten ti moniane, dat hy an zyn dyke se, ende aldus wrnacht an wirke stande. Ief hi dis fiarda deis naet an wirke steet, soe aegh ma dae branden ti burnane, soe aegh di scelta den aesgha ti bannane ti ene riochta dome."

oan 't wirk stieth, sa mat hy boete mei twa skellingen oan 'e Skelta en oan 'e grêf twa pûn, en den de ore deis oan 't wirk stean. Dan mat de Skelta oan de Aesga bifel jaen ta in riuchterlik funnis. Nu oardielth de Aesga, as hy dizze oerherichheid net boete wul en sín dík net meitsje, sa matte him de liûe, mei oarlof fen de Skelta (ín sín goëd) oanpakke, en him dizze oerherichheit ôflere."

„Den matte him de Atten moänje, dat hy oan sín dík gean en de ore deis oan 't wirk stean scil. En as hy de fiërde deis net oan 't wirk stieth, sa mat me de fiûren barne en mat de Skelta oan de Aesga bifel jaen ta in riuchterlik funnis."

„Nu funnisth de Aesga, dat de Atten him oerherich tiûge scille oan alle echt gebod, en alle riuchterlik gebod, um de bannene dík. En as dat tiûgenis skied is, den oardielth de Aesga, dat hy, um de bannene dík boete scil mei haedlosjild. (*capitis redemtio.*)"

„Ef as hy boete wul en oan sín dík tsjen, sa mei hy habbe dei en biried. Ef as hy net boete wul ear it fendel up is, sa mei hy habbe noch dei noch biried, mar mat hy mei de iene hân belowe en mei de ore fuldwaen."

---

„Nu deelt di aesga, dat da atten him wrherich tioga schelleth allera aftera banne ende alra riochtera banna, omme dine bannena dyk. Nu dat tioech genzien is, nu deelt di aesga, dat hi omme dyn bannena dyk beta schel mitter haudleesne."

„Ief hi wol beta ende an sine dyk faen, so mei hi habbe dei ende berand. Ief hi nel beta eer di fana op is, soe mei hi habbe her dei, ner berand; mer mit ter eenre hand weddia ende mit tir oera laetsta."

„Nu hi naet laetsta ne welle, so deelt di aesga, dat ma zyn huus scel toe breke dwaen, hem selm fredeloes, ende al zyn gued; ende efterdam, deer hy fredeloes is leid, hwa so him huseth, iefta howath, zoe aegh hy 't mit twam pundem ti betane."

„Sit hi jeer ende dey, ende hi naet beta nelle; soe schel ma him, als dat jeer omme komt, vta lande dela, soe aegh di scelta zyn eerue ti ontfana, ti herana hand ende lioeda."

„As hy net fuldwaen wul, den funnisth de Aesga, dat me sín hûs tobrekke en him selm en al sín goëd fredeleas meitsje scil. En bûtedien, der hy fredeleas makke is, hwa him hûzeth ef bergeth ín sín hôf, dy mat it mei twa pûn boete."

„Sit hy den jier en dei en wul hy net boete, sa scil men him, as 't jier umkumt, út it lân wîze, en mat de Skelta sín erf untfange, foar de heren en de liûe."

Ik hab miend, dit hiele artikel útscriûwe to matten, umdat it tagelík de egenaerdige manear fen riuchtsjen biscriûwt. Um deroer út to weidsjen wier nu líkwuls gjin foech.

Derum wul ik nu nog allinne in pear lítse artikeltsjes meidiele tsjin it fornielen fen 'e diken.

Art. 22 fen it Skelta riucht seith (40):

„Hwa ín 'e díks foet dulth, ef spit, ef mei de ludde grêft, ef mei de plûge snyt, ef dy mei de wein oerríth, dy scil dat by des kenings ban boete mei twa pûn en oan 'e Skelta mei twa pûn."

En dat oan dizze strafwet ek letter de hân hâlden is, blíkt út it forbod in it keizer Rudolphi riucht (41):

„Ik forbied, dat immen ín 'e sédík grêve ef dulle, sadat it sâlte wetter íngunge; hwa dat ducht, dy scil boete mei thrye Keulske pûnen."

Hjirút blíkt dus, dat sawul it meitsjen as it underhâlden fen 'e díken, mei de tîd en wîze, hwerup dit pleats habbe moast, by de wet foarskreawn is; dat er straf-

(40) Oude Friesche wetten, II bl. 130. „Hwaesoe dis dikes helde delth, iefta decht, mit spade greft, iefta mit ploge ereth, iefta mit weine wrweit, dat scel hy mit dis Koninges banne beta mit twam pundum, ende dae schelta mit twam pundum."

(41) Oude Friesche wetten, II, bl. 172. „Ick wrbanne, dat dae seburch emma detzie, iefta dele, dat tet salte wetter ingunghe; hwaso dat deth, di schel beta mit thrim Colneseha pundem."

fen steld binne op it forsumme underhâld en up it fornielen der diken, en ik fortrou dus, dat er wul gjin fjirder biwís nedich wêze scil, dat alles, hwat it stik fen sédíkjen oangiet, fen it bigjin ôf oan, útgung fen it lânsbistiûr (42).

III. Lit ús nu ín 'e thredde pleats nog in antwird sikje up 'e bilangrike frage: hwa mei it meitsjen en underhâlden der diken bilêstige wieren.

Rees de âldste oanhelle wetten, — hwerút wy seagen, dat de frye Fries mei it leger net fjirder sudelik hoefde to tsjen, dan dat er mei de jûn werum kumme koe, um sín lân to biwarjen tsjin 'e sé, — en it needbiwís, dat wín en wetter him tsjin wieren en hy díkje moast tsjin 'e sâlte sé en tsjin 'e wílde weagen, hwerum hy straffeleas fen 'e fulksgearkumsten weibliûwe mocht (siuch bl. 24 en 25), wîze der up dat de plicht, um it lân tsjin 'e sé to biskermjen, algemien wier.

En dat dit sa wier, blíkt út de lettere wet, ín it Rustringer riuchtboek (siuch bl. 28.):

„Dit is ek lântiucht, dat wy Friezen scille in séburch stiftsje en stelle in gouden hoep, dy um hiel Fríslân leith." —

„Der scil de fjirste en de neiste díkplichtig wêze."

Net allinne hia dus, dy it thichtste oan sé wennen en it earste lêst fen 'e floeden hien', mar ek hia, dy er fjirst fen ôf wennen, allegeärre, fier en hein, moasten ta it underhâlden fen 'e dík bydrage.

Nu kin men freegje: Wier dan alleman díkplichtich en foar in lík diel, ef hinge dit ôf fen 'e miëtte fen bilang?

(42) Forgelík hjirby Mr. J. R. Thorbecke, Brief aan een lid der Staten van Gelderland, 1843, bl. 42 en fulg. 53 en fulg.

In pear wetten út it Westerlâwerske riuchtboek jôwe ús in antwird oan 'e hân, dat, sa as wy sjen scille, neyer thruch 'e skiednis bifestige wirth.

In it skelta-riucht habbe wy straks al it bifel fen 'e Skelta lêzen (siuch bl. 34) :

„Ik befel y, heren, alle mienlik, by des Grêve ban, dat y jimme bannene dík, twisken Sint Benedictus dei en lettere evennacht, sa makke habbe scille, dat hy unbanplichtich is."

„Ik bifel y, h e r e n, alle mienlik!" seith dit artikel.

Hwa binn' dy heren?

Earme liûe, dy niks bisieten, kinn' der wul net under forstien wirde. Der leith in soart fen heechachting ín dit wird, dy men ek aldtîds net algemien takende oan minsken, sunder ienige bisitting. It matte dus *ef* hege personaedsjes west ha, *ef* alteast liûe mei egendummen. Mar oan hege personaedsjes, dy er al inkel ín 'e krite fen 'e Skelta wêze koen', kin men hjir net thinke, umdat de byfoeging „alle mienlik" oanwîsth, dat it wird, sa as it hjir brukt wirth, in algemiene strekking hath. En up 'e selde wize bifeelt nog de Skelta oan de „heren, alle mienlik," it ín oärder hâlden fen de silen, ínsilen oan 't hemrik, de herewei en de tsjerkewei (43).

It bifel kin dus allinne doele up l i û e m e i e g e n d u m m e n, dy thruch 'e Skelta as „h e r e n" bititele wirde.

It brûkme fen dit wird brocht dy titel mei. De biteikenis fen e i g n e r leith er ín upsletten. En wílst de âlde tael derfoar gjin bysundere útdrukking hie, brûkte se al fulle it wird h e a r ef h e ä r r e (*her*, *hera*), foar immen, hwaem hwat hearth ef tabiheart (44). Sa sprekt nog yet de Fríske

(43 Siuch O u d e F r i e s c h e W e t t e n, II, bl. 119.

(44) Siuch O u d e F r i e s c h e W e t t e n, Jus Munic. Fris. II, bl.

boer fen lânheärre ín de biteikenis fen lâneigner (45). En sa matte wy hjir ek oan 'e titel „heren," nei de sin en it taelgebrûk beide, de biteikenis takenne fen liûe mei egendum. It egendum bistie líkwuls al fulle ín landeryen. Derum kinn' wy de wirden fen 'e Skelta upfetsje as: „Ik bifel y, lâneigners; grûnbisitters!" En umt ín Fríslân, hwer me fen gjin lienriucht wiste, it grûnbisit net, sa as ín ore lânen, ín hannen fen inkelen wier, sa koe de Skelta sizze: „Ik bifel y, lâneigners, alle mienlik!"

De lâneigners wiern it dus, nei dizze upfetting, dy mei it jierliks underhâld fen 'e diken bilêstige wiern'. En dalik scil 't ús út de skiednis blike, dat índied de díkplichtichheid ôfhinge fen it grûnbisit.

Mar lík as me dus underskied makke twisken de grûneigners en hiar, dy neat bisieten, sa kin men ek thinke, dat er underskied makke wêze scil twisken greater en lítser grûnbisit.

En hjirup wîze ek wer de âlde wetten.

In it twade diel fen it Westerlâwerske riuchtboek lêze wy ín § 4 (46):

---

73. „Dat nen huusman with syn hera thi swithe ne winne," Bl. 89: „Hweer soe ma ene bannethe op enes mannes scalk, ief knape, werpth, soe moet di hera oenswerra." Bl. 90: „dat di hera ti betane, mei halver boete, deer syn knapa deen haet." Bl. 94: „hi dede als him syn hera baede, dae hi syn ayna scalk was. De scalk sculde dwaen als zyn hera baed, — soe schel het zyn hera al beta," — en up fulle ore pleatsen.

Forgelík hjiroer Dr. M. J. Noordewier, Nederduitsche Regtsoudheden, bl. 205.

(45) Forgelík Dr. Halbertsma, Letterkundige naoogst, I, bl. 136.

(46) Oude Friesche wetten, II, bl. 31. „Dit is riocht. Dat dy frye Fresa moet wita, mei hoekra meta dykes ende weys dat hi lia moeghe, mit mara riochte, dan him dy griouwa deer to banne, dat hi dat wirtse, deer hy ne moeghe."

„Dit is riucht, dat de frye Fries swarre mat, mei hukkermiëtte dík en wei dat hy fulstean kin, mei mear riucht, dan dat him de Grêf uplizze kin, dat hy dat meitsje scil, hwat hy net hoeft."

„Hukker miëtte dík." Dy miëtte wier dus foar iderien net allík; de ien underhâlde mear as de ore: oars kâm er oer 'e miëtte, hwermei elk fulstean koe, gjin eed to pas. En hwat natúrliker, dan dat dy miëtte ôfhinge fen de mear ef minder bilangrike egendummen.

Sa kumme wy dus, up grûn fen de âlde wetten, ta it bislút:

dat alle grûneigners, gemienlik, oer 't hiele lânskip, sawul de fjirste as de neiste, nei de miëtte fen hiar bisittingen, díkplichtich wieren.

En dat dit bislút wier is, derfen bieth de skiednis al wer mannich biwís.

In de iepen brief fen Hartoch Albert fen Beyeren, fen de 24 Augustus 1398, do hy foar in tîd it biwald ín Fríslân hie, wirth sein, dat de sédiken underhâlden wirde scille, „pûndmiëtte pûndmiëtte gelík, ín alle dielen fen it lân (47)." En dat dit fulgens it bisteande riucht wier, blíkt út 'e oerienkumst, ín Haimoänne biforen sletten, hwerín fêststeld wier, dat de Friezen ek foartoan „hiar Fríske riucht brûke scoen (48)."

Up de 2e Maye 1427 waerd fêststeld, dat it underhâld fen 'e diken um it Nylân by Snits „by der pûndmiëtte" bikostige wirde scoe (49).

In it selde jier waerd thruch skiedsliûe, umtrint it skeel

(47) Charterboek, I, bl. 285.
(48) Charterboek, I, bl. 281.
Forgelík Mr. Minnema Buma, bl. 26.
(49) Charterboek, I, bl. 471.

oer 'e diken en wetteringen fen 't Nylân útspritsen, dat „elke pûndmiëtte" fen de derby upneamde lânnen „lík wêze scille to kost (50)."

En einling habbe wy nog in pear bûnige biwîzen ín 'e ordonnanties fen 'e Hartoch fen Saxen, do hy hear fen Físlân wirden wier, oer it upmeitsjen en underhâlden fen 'e diken, slûzen en wetteringen, beide ín Eastergo en ín Westergo.

In de ordonnantie foar Eastergo, fen de 2 April 1503, seith hy, dat elke pûnmiëtte, ín ider grieteny, like swier bilêste wirth; — towíl hy, by de bineaming fen in díkgrêf, ín 't fulgjende jier, er oan ta foeget, dat nu en fjirder ta îvige dagen, ider sín egen dík underhâlde scil, lík as er fen âlds forplichte wier (51).

En up 'e selde wîze skriûwt er foär Westergo foar, dat it underhâld der diken oan ider nei de greatheid fen sín goëd, uplein wirth; — wílst hy ek by de bineaming fen in díkgrêf, ín 't fulgjende jier, seith, dat de diken underhâlden wirde scille nei líkheit en skatting fen elks goëd en pûnmiëtten, under deselde byfoeging: lík as fen âlds (52).

Siuch, T. H., de Hartoch fen Saxen, skien thruch him it âlde Fríske riucht ôfskaft waerd, bifeelt líkwuls it underhâld der diken, nei de miëtte ef skatting fen elks egendummen, lík as fen âlds.

In klear biwís, dat it under de âlde Fríske wetten, lík as wy thochten, ek sa wier.

---

(50) Charterbock, I, bl. 472.

(51) Charterboek, II, bl. 225 en 241.

(52) Charterboek, II, bl. 227 en 240.

Hjirmei ha wy de thrye stelde fragen, sa goed wy koen', biantwirde. Wy binn' der líkwuls fier ôf fen to thinken, dat de diken, ín it tîdperk, dat wy bihannele habbe, ta de jinwirdige hichte en swiërte brocht binne. De skiednis leart dat wul oars. Mar alle bigjin kost moëite. Derum binn' wy buppe al thankber oan ús âldfaers, dat hia de moed hawn habbe, dat greate wirk, up miene kosten, to undernimmen. Litte wy uppasse, dat wy er net by ínslûmerje.

---